# Tagal tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

| Tagal tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | Wikang Tagalog |
| **Rasmiylik holati** | Filippin |
| **Turkumlanishi** | |
| **Til oilasi** | avstronez |
| **Alifbosi** | lotin |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | tl |
| **ISO 639-2** | tgl |
| **ISO 639-3** | tgl |

**Tagal tili**, tagalo, tagalog — avstronez tillari makrooilasiga mansub Filippin tillaridan biri; dastlab Filippin Respublikasining eng muhim siyosiy, iqtisodiy va madaniy markazi boʻlmish Luson orolining oʻrta va jan. qismida, keyinchalik orolning shim.gʻarbiy qismlari va Lusondan jan.dagi boshqa orollarda tarqalgan. Soʻzlashuvchilarning umumiy soni 15 mln. kishiga yaqin. Tagal tili mustamlaka davrigacha qabilalararo til, 20-asr boshidan umummilliy til maqomida boʻlib, 1959 yil „pilipino" (filippin tili) degan nom olgan. 1973 yilda esa ingliz tili bilan bir qatorda Filippin Respublikasining rasmiy tili deb eʼlon qilingan. Lahjalari 10 dan ortiq boʻlib, ular tagallarning tarqalish hududiga moye holda manila, bataan, bulakan, batangas kabi nomlarga ega; leksika va imlo boʻyicha oʻzaro farqlanadi. Adabiy tili manila lahjasi asosida shakllangan. Tagal tili 100 dan ortiq Filippin tillari orasida 20-asr boshigacha adabiy til sifatida shakllangan yagona tildir. Fonetikasida 5 unli va 16 undosh fonema mavjud. Otlarga nisbasan feʼllarda morfologik kategoriyalar (zamon, nisbat) yaxshi rivojlangan. Gapda soʻz tartibi belgilovchi ahamiyatga ega emas. Leksikasida ispan, ingliz, xitoy, arab, hind tillaridan oʻzlashgan soʻzlar koʻp. Tagal tili mustamlaka davrigacha qad. hind yozuvidan kelib chiqqan boʻgʻinli yozuvdan foydalangan. 17-asr boshlaridan lotin grafikasi asosidagi yozuv joriy etilgan.




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Tagal_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*